- 16 Juli 1939 - (القرآن) . إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ Taoen ka VIII No. 27

# AL-MOE'MIN

Pangaos langganan:
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
N. Aboebakar
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.

DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
Rengr. Al-Moe'min.
Adres Hoofdredactie:
Wira Sendjaja.
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
Drukkerij Pamitran
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## TJARANA PROPAGANDA.

Noe dipropagandaan dj. tjarana propaganda oenggal² agama, boh Islam, boh Karesten dina djaman ajeuna beda pisan prak-prakanana.

Propaganda atawa tablig agama Islam diajakeunana ngan sakoer di tempat² anoe geus kaasoep djeung ngagem Islam bae (Moeslimin). Anoe diharep nja eta soepaja noe kakara aja dina lingkoengan Moeslim, sarta pageuh imanna, tapi koerang nohonanana kana kawadjiban, matak ngarti djeung netepan kana toedjoeanana reudjeung tangtoenganana agama Islam. Pikeun golongan² anoe geus njoemponan kana kakoedoeanana, noe diharep teh nja eta soepaja ieu golongan nambahan kakoeatan imanna, nambahan elmoe Islamna, nambahan kagetolan ibadahna, sarta koekoeh pengkoeh dina ngalakonanana, mana amar mana nahi.

Demi tjarana propaganda Islam, teu aja lian ngan nepikeun roepa-roepaning nasehat dina djalan ngabdina ka Alloh s.w. reudjeung ka Roesoel s.a.w. Nasehatna teh, didjadikeun koe roepa² pamandangan noe kaoengel dina warnaning kitab² reudjeung ajat-ajat anoe djolna ti Kangdjeng Nabi Moehammad s.a.w. koe andjeun sarawoeh anoe diwahjoekeun ka mantenna.

Sadjaba ti noe kaseboet di loehoer propagandana teh didjalankeun koe roepa-roepa kalakoean nekanan kakoedoeanana dina Islam, kajaning: noeloeng ngabantoe kas nagara geusan malihara kasehatanana kaom Moeslimin nja eta koe ngadegkeun polikliniek² djeung Consultatie-bureau; ngoeroes pangadjaranana tina perkara agama koe ngadegkeun pasantren², madrasah² djeung roepa-roepa sakola agama; malihara fakir miskin koe djalan ngadegkeun roemah² pertoeloengan, sakalian bari ngadidik tina perkara elmoe agamana reudjeung elmoe pangoepa djiwana.

Anoe geus tetela kaitoeng rongkah ngadjalankeunana tina roepa-roepa anoe kaseboet di loehoer nja eta pakoempoelan Moehammadijah, tapi pakoempoelan² noe sedjen oge boh noe leutik boh noe gede nja kitoe deui anoe ngadjalankeun sewang-sewangan teu beunang diseboet tjitjingeun sarta ngadjalankeunana noeroetkeun sakoeat tanaga saoerang-saoerangna.

Sakabeh tjara-tjarana propaganda noe geus ditataan tea, sanadjan geus beak dengkak ihtiarna, beunang diseboet teu atjan njoemponan kakoedoeanana. Tina perkara ieu sakoer Moeslimin Moeslimatin sawadjibna pisan nambahan ihtiarna, soepaja oelah katinggaleun teuing koe noe lian.

Demi noe dipropagandaan koe noe ngagem agama lian mah (Karesten) lain di tempat² anoe geus njekel agamana, tapi di tempat² anoe ngaragem Islam atawa di tempat² anoe pangeusina masih keneh ngoekoehan kaboedaanana.

Tjarana propaganda, koe lantaran di pangeusi tempat² anoe teu atjan taloek kana agemanana lain koe djalan nasehat atawa koe ngababar ilmoe tina kitabkitabna, tatapi anoe digedekeun teh koe prakna ngadjalankeun pagawean sosial anoe matak narik kana hatena anoe meunang pertoeloengan.

Pagawean sosialna loeloegoe² ieu kaom kaitoeng geus mindeng diwawarkeunana dina ieu s.k. saperti ngadegkeun roemah² sakit, polikliniek², roemah² miskin djeung pahatoe, sakola-sakola anoe dipiboetoeh koe pangeusi tempat anoe dipropagandaan tea, dj.s.l. Kadjaba ti eta tina sawareh loeloegoe² Karesten teh aja deui djalanna anoe mere indruk ka kaom Moeslimin djalan propaganda anoe katjida lenjepna. Prakna nja eta njalindoeng ka noe disangka koe pribadina aja atawa gede pangaroehna di tempat² noe dipropagandaan tea. Kasangkana aja pangaroeh koe roepa, sipat, kaajaan, kajaning aja toeroenanana, aja kabogana, aja kanjahona djeung salian ti eta. Tapi geus tangtoe pisan njalindoengna teh moal ka noe geus pantjeg pisan iman Islamna, tapi milihan anoe masih keneh lontjer. Tjarana ngait noe disangka boga pangaroeh koe maranehanana teh nja eta koe djalan midoeloer, misobat, misanak, djaba ti eta, ditjoemponan roepaning anoe djadi kasoesahna, nepikeun ka noe dikait tea ngarasa boga kahoetangan gede pohara. Dimana geus katadji reudjeung kabeungkeut koe kahadeanana, sok aja noe toeloej ngitjoek² ka babatoeranana, sangkan pada miloe ngasaan tina boeah-pagawean sosial loeloegoe² kaom noe lian tea. Koe djalan kieu babatoeran noe boga pangaroeh teh bisa kapisanak, kapisobat tjara pribadina nepi ka sympathiena laoen² mah tjara noe ngitjoek² tea. Demi sympathie teh, dimana geus kandel djeung kandel mah matak ninggalkeun iman Islam noe masih lontjer keneh tea sarta ngarawoe ageman anoe dirasa koe pribadina gede ngahoetangkeunna kahadean.

Moenggoeh dina papagon Islam mah sakabeh kaom Moeslimin Moeslimatin diwadjibkeun koe hadis Nabi s.a.w. ka djelema anoe kitoe sipatna anoe kitoe pandena reudjeung kitoe kalakoeanana, nomer hidji lamoen kawasa koedoe koe djalan kakerasan ngalarangna teh, lamoen teu kawasa koedoe koe djalan nganasehat, sarta lamoen teu kawasa keneh bae koe ieu djalan, atoeh koe neneda ka Jang Maha Agoeng soepaja eta djelema dipengkolkeun kana djalan anoe haq; ngan bae dawoeh Nabi s.a.w. teh djalan anoe pangpandeurina mah nja eta hidji djalan anoe ipis pisan imanna.

Koe sabab eta oerang sarerea, kaom Moeslimin Moeslimatin, mangka waspada masing ati-ati, koedoe ariatna nilik-nilik djelema anoe kitoe pandena nja eta anoe beunang disaloeoehan sarta dipake pakakas njieun reklameu ageman anoe lian tea.

Dimana oerang sarerea geus manggihan djelema anoe kitoe pandena tea, pang-pangna pisan koedoe didjaga pikeun diri oerang pribadi sarawoeh ahli² oerang oelah pisan ngadeukeutan, bisi oerang katjeot kana djoerang katjilakaan di alam acherat. Saenggeusna oerang ngadjaga pikeun diri sorangan sarawoeh ahli² tea, kakara ngabedjaan ka batoer salemboer oerang, ka sakoer kawawoehan oerang, boh keur pribadina boh keur ahli²na soepaja ngadjaoehan tjara oerang. Komo pikeun baroedakna mah, noe djadi kolotna teh mangka ati² loear biasa sabab leuwih gampang kadjiretna koe djalan diloeloegoekeun karesepna ditoedoeh-toedoehkeun pangadjaran kadoenjaanana bari pohara dipianakna atawa dipiadina.

Ieu roepa² djalan noe lian, pikeun ngiroet kaom oerang, moedah-moedahan djadi tjitjiren reudjeung pangeling-ngeling ka sadajana, aja manfa'atna.

## Kade lali.

Dina strookpostwissel kedah diserat nomer abonne, soepados ngagampilkeun kana padamelan administratie.

Adm.




Samboengan A. M. No. 26.

— — — — — — — — — —

Elmoe Tarekat, elmoe Tasaoef djeung elmoe Soefie, eta sok pahili-hili bae, sabab eta teh sasat hidji keneh, ngan benten saoetak-saeutik.

Kaoengel dina kitab Adzkija (أذكياء):

فشريعة أخذ بدين الخالق

وقيامه بالامر والنهي انجلا

وطريقة أخذ بأحوط كالورع

وعزيمة كرياضة متبتلا

Ari sjare'at, enggoning njepeng elmoe agama Pangeran teh perkawis ngadjalankeun amar-nahi, sah-batal, wadjib-haram, soenat, wenang, makroeh; ari tarekat, kitoe keneh; tapi ditambah milampahna koedoe leuwih ihtijat, leuwih goemati, moro afdol, milih apik, make rijadoh djeung saoepamana.

Eta teh ngaran moenggoeh إصطلاح (istilah), da harti logat mah saroea keneh: sjare'at = djalan, maksoedna djalan ka Alloh.
tarekat = djalan, maksoedna djalan ka Alloh.

Djadi moenggoeh pamandangan sjara', Tarekat anoe bener teh nja sjara' tea. Ahli tarekat teh ahli sjara'.

Koe lantaran koe istilah dibedakeun kitoe, tangtoe katjida ahli tarekat koedoe leuwih elmoe sjara'na ti batan ahli sjare'at biasa.

Koemaha rek bisana goemati, lamoen elmoe sjara'na koerang.

Ari elmoe oesoelna, tangtoe bae koedoe oenggoel deuih, sabab anoe teu tabah kana oesoel, babari kagendamna koe i'tiqad anoe sasar.

Koemaha rek bisana woesoel, lamoen teu tabah kana elmoe oesoel.

Elmoe Tasaoef, pon kitoe deuih, djaman ajeuna mah; atoeh teu tabahhoer tasaoefna mah, salempang tisoledat kana zindik, nja eta tasaoef ageman noe lain agama Islam.

Kaoengel dina kitab الوثيقة الوفيه pasal I kieu:

Sjarat soeloek, adab ngalap tarekat teh loba pisan sapertina:

I koedoe tabah heula kana elmoe fardoe ain enz.

Lahir Iman Sja'roni:

ومن شأن الفقير أن لا يدخل في طريق

القوم إلا بعد تضلعه من علم الشريعة

والحديث وإلا فيخاف عليه الزندقة

والابتداع

Hartina ±:

Rek aboes tarekat teh koedoe timoe heula elmoe sjare'at djeung hadis, bisi djadi ahli zindik atawa bid'ah.

II koedoe bisa nartibkeun amal: fardoe ain, fardoe kifajah, soenat2 moeakad, djeung soenat2 anoe sedjen.

III kamaloel moetaba'ah (كمال المتابعة)

Lahir Sjech Djoened:

الطرق كلها مسدودة على الخلق إلا من

اقتفى أثر رسول الله صلى الله عليه وسلم

Sakabeh tarekat2 teh ditoetoep pikeun saha2 oge, anging pikeun anoe noetoerkeun tapak2 K. Rosoel s.a.w.

IV Wara' (ورع).

V Zoehoed (زهد).

VI Moedjahadah (مجاهدة).

VII Loezoemoet taqwa (لزوم التقوى).

VIII Iltizamoessjare'at (التزام الشريعه).

IX Attachollie (التخلى عن الصفات المذمومه) djeung rea-rea deui.

Ieu teu diterangkeun ma'na hidji-hidjina, bilih pandjang teuing.

Ieu teh pikeun anoe ngalap tarek, soeloek (سلوك). Tapi aja deui ngalap tarek, lain soeloek, ieu mah tabarroek (تبرك), sakadar tawis mahabbah ka para loeloehoer, njoemponan dawoeh Nabi s.a.w.:

من أحب قوما حشره الله في زمرتهم .

Saha2 anoe mahabbah ka hidji Kaom, tangtoe koe Goesti Alloh ditjampoerkeun ka kaom eta.

Dihartian koe ahli Tarekat, aboes tabarroek teh, doemeh mahabbah tea, sanadjan teu sanggoep ngalakonan sjarat-sjaratna.

Lahir Sjech Ibnoe Hadjar dina Fatawi:

والاخذ عن مشائخ متعددين تختلف الحال

فيه بين من يريد التبرك وبين من يريد

السلوك فالاول يأخذ عمن شاء إذ لا حجر

عليه وأما الثانى فيتعين عليه على مصطلح

القوم السالمين من المحظور واللوم .

Hartina ±: Ngalap tarek ti goeroe2 teh aja doea roepa: I tabarroek, II soeloek.

Tabarroek mah saha2 oge meunang, teu aja sengkeran.

Ari soeloek mah koedoe noeroetkeun atoeran2 anoe ditetepkeun koe arandjeunna, koe goeroe2 tea, sp. Sjech Djoened, Sjech Abdoelkodir, Sjech Naqsjabandie, enz.

Di oerang seuseueurna anoe ngalap tarek sakadar tabarroek bae, tawis mahabbah. Ditimbang koe goeroe-goeroe, lamoen ajeuna tarekat teu diliarkeun kitoe, tanwande moesna sama-sakali, sabab djaman ajeuna mah, anoe bisa milampah bener serek ngaran sjare'at oge geus gagak belang, sok soemawonna anoe soeloek tarekat samistina mah, meureun pibasaeunana teh gagak emas.

(Samboengeun).

## PABETEKAN.

### CHOELAFAA BANI OEMAJJAH.

Djoemlah Choelafaa Bani Oemajjah aja opat belas oerang. Lilana marentah ± salapan poeloeh hidji taoen. Djoemlah ra'jatna anoe diparentah aja 49 malioen djalma. Dina djaman arandjeunna balatantara Islam geus narepi ka India, Tiongkok, Sepanjol, Frankrijk djeung tanah Jaman.

### PADAMELAN MENAK² ARAB.

1. Aboe Tolib: toekang njieun minjak seungit.
2. Saäd bin Abi Waqos: toekang ngoeroes tangkal korma.
3. Atabah bin Abi Waqos: toekang kajoe.
4. Al-Aas bin Hisjaam: toekang djagal.
5. Al-Walid bin Al-Moegiroh: toekang beusi.
6. Oethman bin Tholhah: toekang kapoet.
7. Aboe Soefjaän bin Harb: toekang dagang minjak.
8. Aboe Hanifah: toekang dagang soetra.
9. Al-'a bin Waail: toekang ngoebaran sasatoan noe gering.
10. B. Aboebakar, Oemar, Tholhah djeung Abdoerohman bin Aof: toekang dagang badjoe.

Noe mimiti digawe mindah-mindahkeun elmoe-elmoe bangsa sedjen kana basa Arab nja eta Cholid bin Jazid Al-Oemawi.

### AL-AZHAR.

Dina th. 359 H. Generaal Djaohar Cicili geus ngadegkeun masdjid Al-Azhar. Ieu masdjid dieusi koe 40 kamar gede (رواق) djoemlahna moerid noe diadjar 9000, goeroena 386.

Djoemlahna roti noe dikaloearkeun saban poë pikeun njoekoep goeroe-goeroe djeung moerid-moerid teu koerang ti 24348 siki. (Moeng eta roti tiasa dilironkeun kana artos ka pangoeroes roti, boh saban dinten atanapi disasihkeun, koe eta pangoeroes diitjal deui ka publiek. T. J.).

### DOEIT ISLAM NOE MIMITI.

Noe mimiti njieun doeit dina karadjaan Islam, nja eta Bagenda Abdoelmalik bin Marwan Al-Oemawi.

### ICHWAANOESSOFAA.

Pakoempoelan falsafah noe mimiti diadegkeun koe bangsa Arab nja eta pakoempoelan Ichwaanoessofaa (اخوان الصفاء) di kota Bagdad dina pertengahan abad kaopat tina Hidjroh. Toedjoeanana nja eta rek ngabersihkeun deui agama Islam tina sagala kokotor noe geus narapel dina Islam harita.

T. J.

## ASMARANDANA.

1e. Kaajaan para santri, kahidji noe hade roepa, sok ditambah ngalempereng, pelesiran gigindingan, sarta pojokan tjegoekan, karesepna loentang-lantoeng, soengkan kana pagawean.

(Pamanggihna loerah santri, noe mashoer sae roepina, Kangdjeng Nabi Joesoep kasep, noe geulis goesti Fatimah, tapi kasaeanana, ngan woengkoel dianggo soekoer, teu dianggo koemagoengan).

2e. Anoe kadoeana santri, boga rasa pangbedasna, katambah pinter maenpo, lakoe-lampahna kalasar, omonganana garihal, paribasa haroeng-gampoeng, kapiboga koe manehna.

(Gelendoetna loerah santri, noe gagah para Anbija, Kangdjeng Nabi Daoed sohor, beusi ge djadi leuleusna, tapi kagagahanana, ngan dianggo to'at woengkoel, teu dianggo kadoegalan).

3e. Nomer katiloena santri, rasa boga kapinteran, lamoen batoerna keur ngomong, tara pati ngaladenan, karesepna mapatahan, ka boedak ka kolot ngoentoep, da rasana pangpinterna.

(Pahaman ki loerah santri, anoe kongas palinterna, bangsa para Rosoel kabeh, taja noe bodo saoerang, tapi kapinteranana, ngan dianggo soedjoed soekoer, henteu dianggo kadiran).

4e. Anoe kaopatna santri, doemeh geus djadi adjengan, dioekna sok bari edeg, ka batoer kirang hormatna, da rasa geus naek pangkat, malah sok radjeun merengoet, ka noe teu njeboet adjengan.

(Pamikirna loerah santri, di antara kapangkatan, Rosoel noe pangloehoerna teh, tapi eta kapangkatan, koe anoe diselir tea, ngan woengkoel dianggo soekoer, teu dianggo kamegahan).

5e. Nomer kalimana santri, beunghar taja kakoerangan, paribasa salieuk beh, teu miboetoeh ka batoerna, tara aja hampoeraan, rasana tara ditjoekoep, teu hade ge moal soesah.

(Kainget koe loerah santri, Nabi anoe pangbeungharna, Soelaeman noe kasohor, henteu aja noe mapakan, tapi kabeungharanana, tjadang djalan toat woengkoel, teu dianggo koemagoengan).

6e. Anoe kagenepna santri, doemeh rasana toeroenan, nadjan manehna kekere, teu ngeunah moen teu dihormat, sarta dina ngobrolna, ka anoe pernah anoe, noe ditoedjoel woengkoel pangkat.

(Pamendakna loerah santri, para Rosoel sadajana, toeroenan laloehoeng bae, tapina eta toeroenan, koe para Rosoel sadaja, ngan dianggo djalan soekoer, henteu dianggo ogoan).

Panedana para santri, ka Goesti noe sipat Rohman, moegi ieu karangan teh, sing djadi kamangpaatan, ka sakoemna oemat Islam, koe pangersana Noe Agoeng, salamet doenja aherat. Alfatihah, amin.

Wassalam miwah hoermatna noe dloif Llg. santri (NN).




Samboengan A. M. No. 26.
(Nadruk verboden).

### HIKMATNAN NGOETOES ROSOEL.

Koe Goesti Noe Maha Soetji manoesa diparinan hidji ni'mat noe pohara gedena, nja eta ni'mat 'a k a l, noe bisa diibaratkeun obor, njaangan djalan hiroep noe sakieu roempilna, sakieu poëk mongklengna.

Koe pitoeloeng pantjadria lima (panendjo, pangdenge, pangambeu, pangrasa letah djeung pangrasa koelit), manoesa bisa metakeun akalna: bisa mikir, bisa milih, bisa netepkeun kitoe atawa kieu, bisa nimbang-nimbang sakoer noe aja di sakoeriling boengking manehanana.

Lamoen euweuh eta pantjadria anoe lima, tangtoe boentoe kalakoean, akal moal bisa dipetakeun. Ana kitoe tetela, akal teh teu bisa digawe sorangan, koedoe bae aja noe ngabantoe, nja eta pantjadria noe lima tea.

Akal manoesa teu bisa dipake mikiran kadjadian-kadjadian saratoes atawa sareboe taoen ka toekang, lamoen teu dibantoe koe kitab-kitab tarich atawa patilasan-patilasan koena. Nja kitoe deui akal manoesa hese dipake mikiran bentang-bentang noe laloehoer, moen teu dibantoean koe toropong paranti ngeker bentang. Deui akal manoesa moal bisa dipake mikiran barang-barang atawa koetoe-koetoe anoe katjida lemboetna, nepi ka teu katendjo koe panon, moen teu dibantoe koe pakakas noe diseboet microscoop. Djadi, beuki tetela bae, jen akal teh teu bisa meta sorangan, koedoe bae aja noe ngabantoe.

Koe metakeun akal mikiran kaajaan ieu alam noe sakieu anehna, manoesa bisa jakin kana ajana Pangeran noe ngadamel ieu alam. Sagala kadjadian tangtoe aja sababna, kitoe tjeuk akal manoesa, moal aja hidji barang noe tina euweuh oedjoeg-oedjoeg djleg aja, tanpa sabab, sarta euweuh noe ngajakeun, estoe ngadjadi sorangan. Lamoen teroes akal manoesa dipake mikiran ieu alam, tangtoe boga kajakinan, jen Pangeran noe ngajakeun ieu alam teh, kagoengan mangpirang-pirang sipat kamoeljaan, kajaning: kawasa, njalira, taja babandinganana, dst., noe tangtoe moal kabeh kaoedag koe akal manoesa. Tah palebah dieu tembong hikmatna ngoetoes para rosoel, nja eta ngabantoe akal manoesa, soepaja sampoerna ma'rifatna ka Alloh Ta'ala.

Koe akal manoesa bisa kaoedag, jen katjida perloena koedoe ngagoengkeun, koedoe bakti, koedoe koemaoela ka Pangeran, noe ngadamel ieu alam, noe ngadamel dirina manoesa pribadi. Tapi, koedoe koemaha prak-prakan migoesti djeung bakti ka Pangeran teh? Palebah dieu tembong deui himatna ngoetoes rosoel, nja eta noejoen akal manoesa,

### Kongkoer amal ma'roef tea.

Djoeragan$^2$ noe ngiring kana kongkoer amal ma'roef, anoe ngarintoen langganan$^2$ anjar sareng parantos katampi waragadna koe a d m., ieu di handap diserat djenenganana:

Djoeragan S o e b k i Batavia - stad, dikintoen Hikmatna Islam, Panoetan Agoeng sareng Elmoe Tauhid, dimana parantos aja deui noe majar ti langganan kenging djoeragan tangtos dikintoen deui kitabna noe sanes.

Djoeragan R. Moestapa Palembang, dikintoen Hikmatna Islam, ti djoeragan 10 langganan, noe teras moeng 8 langgana, noe parantos majar 5 langganan.

Djoeragan R. Mangoenatmadja, Bandoeng, dikintoen Hikmatna Islam, ti djoeragan 10 langganan, anoe teras moeng 7 langganan anoe parantos majar 5 langganan.

Djoeragan R. Isnoedikarta, Cheribon, dikintoen Hikmatna Islam.

Para djoeragan noe ngintoen langganan, noe teu atjan keneh dikintoen kitabna, moegi diantos, margi teu atjan njoemponan waragadna sadajana.

Adm. A. M.

sina njahoëun koemaha petana bakti ka Pangeran, koemaha koedoena ibadah dj. to'at ka Andjeunna.

Akal manoesa bisa oge nganjahokeun lampah atawa tingkah-lakoe noe hade djeung noe goreng. Tapi, koe sabab sok aja pangaroeh hawa napsoe, komo moen patali djeung kapentingan diri sorangan, manoesa mindeng njalahan dina netepkeun mana noe hade sarta goena djeung mana noe aja matakna.

(Samboengeun).

## POELOENGANEUN.

### HIKAM.

He djalma$^2$ anoe ariman! djalma anoe sasar moal bisa ngamadorotkeun ka maraneh, dimana maraneh araja dina pitoedoeh (ngadjalankeun samŕstina, istikomah).

Q o e r ä n.

***

Pangdjahat-djahatna moesoeh maneh, nja eta hawa napsoe maneh, anoe aja dina awak maneh.

H a d i t s.

***

Hikmat eta hidji barang anoe diteangan koe soegri djalma Moe'min, tjokot hikmat sanadjan medal tina lisanna ahli moenapek.

A s a r.

***

Pangapesna djalma nja eta anoe teu bisa njiar pidoeloereun, leuwih apes batan manehna, djalma anoe sok megatkeun tali doedoeloeran.

S d. 'A l i k.w.

***

Sanaos satekah polah oge andjeun ngaboenian hidji perkara boh sae boh awon, tangtos awal achir kabokerna.

P a r i p a o s A r a b.

***

Manoesa anoe digawe goena kapentingan dirina sorangan, eta teu perloe meunang panghormat.

D i r a b a n.

***

Soegri barang anoe tiasa dipidamel koe anoe sanes, tangtos andjeun oge tiasa.

Katjapangan di I n g g r i s.

***

Lamoen andjeun dipikaidjid koe hidji djalma doe'akeun bae manehna sing pandjang oemoer.

Idem di D j e p a n g.

***

Ah! katjiida apesna djalma anoe teu tiasa ngahargaan salirana koe andjeun.

D a n i a l.

***

Aeb katjida moenggoehing di golongan anoe ngakoekeun modern, tapi maranehna masih keneh ngagoegoe kana tjaritaan djalma anoe noeding padjar Islam bohong djeung Moehammad toekang tipoe.

A. A.

## KOROPAK.

Djrg. Sanoesi Lgno. 2659.
Artos f 0,80 kanggo kw. III th. 39.

Djrg. R. M. S. Soerianingrat Lgno 1980.
Artos f 0,80 kanggo kw. III th. 39.
Noe f 0,20 deui kanggo ka R.M.P.

Djrg. Emed Lgno. 2510.
Artos f 0,80 kanggo kw. II th. 39.

Djrg. M. H. Abbas Lgno. 2246.
Artos f 0,80 kanggo kw. II th. 39.

Djrg. R. Widjajadipradja Lgno. 2695.
Artos f 0,80 kanggo kw. III th. 39.

Djrg. T. Almadja Lgno. 967.
Artos f 0,80 kanggo kw. III th. 39.

Djrg. S. Adiwikarta Lgno. 2767.
Artos f 0,80 kanggo kw. III th. 39.

Djrg. D. Soekanda Lgno. 2173.
Artos f 0,80 kanggo kw. III th. 39.

Djrg. J. Izzoeddin Lgno. 2875.
Artos f 0,80 kanggo kw. III th. 39.

Djrg. M. Martadisastra Lgno. 2824.
Artos f 0,80 kanggo kw. III th. 39.

Noe teu moendoet, teu diwaler.

A d m.



Samboengan A. M. no. 25.

Parantos diterangkeun jen kedah atos$^2$ pisan dina leresan ngawangkong teh, margi oepami tjileureun sok bras kana ngoepat tea, sedeng ngoepat teh ditjegah kabina-bina dina agama Islam.

Timbalan Goesti Alloh:

وَلَا يَغْتَبْ بَعْضُكُمْ بَعْضًا

„Oelah ngoepat sawareh maraneh ka sawarehna deui."

Noemoetkeun riwajat ti Djabir bin Abdoelloh, Roesoel parantos nimbalkeun kieu: „Djaraoehan ngoepat, sabab saenja-enjana ngoepat teh leuwih banget ti batan zina." Teras aja noe naros: „Naha gamparan noe mawi kitoe?" Timbalanana: „Noe zina mah sok dihampoera koe Alloh, dimana manehanana tobat, tapi ari tina ngoepat mah Alloh henteu ngahampoera, nepi ka anoe dioepat tea ngahampoera ka noe ngoepat."

Aja riwajat deui ti Ikrimah kieu: Aja hidji istri adeg pangadegna pendek, ngadeuheus ka Kdj. Nabi, sarta teu lila pamitan deui. Barang geus euweuh, Siti Aisjah (garwa Kdj. Nabi) mioendjoek kieu: „Na aja tegep, pasehat omongana, ngan handjakal pendek." Lahir Kdj. Nabi: „He Aisjah! Ngoepat eta!" Saoer garwana: „Abdi mah njanggemkeun anoe boekti." Lahirna deui: „Heeh, eta teh ngoepat, ngomongkeun noe panggorengna di eta awewe." Teras K. Nabi nimbalkeun kieu:

مَنْ كَفَّ لِسَانَهُ عَنْ أَعْرَاضِ الْمُسْلِمِينَ
أَقَالَ اللهُ عَثْرَتَهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَمَنْ ذَبَّ عَنْ
أَخِيهِ فَحَقِيقٌ عَلَى اللهِ تَعَالَى أَنْ يُعْتِقَهُ مِنَ النَّارِ

Maksadna: „Saha$^2$ noe nahan letahna tina ngomongkeun kawirang Moeslimin, tangtoe Alloh ngahampoera kana kasalahanana engke dina poë qiamat; djeung saha$^2$ anoe ngaraksa kana kahormatan doeloerna, h a k manehanana dimerdikakeun koe G. Alloh tina naraka."

Ningal kana ieu hadits, mangka iatna tina njarioskeun kaawonan batoer, sanaos boeboek leutikna oge. Geuning Siti Aisjah njaoerkeun sakitoe oge, disaoeran koe tjarogena.

## KONGKOER AMAL MA'ROEF.

*Ti awit dinten ieu pisan Directie A.M. ngadamel k o n g k o e r A m a l M a' r o e f, kanggo saoemoemna para ahlina soegri noe tjinta, noe welas noe asih deudeuh sareng tineung ka A.M.*

*Pipahlaeunana moal dikelas-kelas, moal diwidji-widji, asal njoemponan bae kana k a t e t e p a n a n a, rata . . . . . sadajana kenging p a h l a atanapi gandjaran anoe sami n o e m o e t k e u n s a k a p a l a j n a.*

*Demi anoe bakal nampi pahla teh nja eta anoe kenging kongkoerna.:*

*A. Saha² anoe jasa sareng kersa maparin langganan Al-Moe'min seueurna limaan (lima abonnes anjar) dihatoeranan h i d j i k i t a b.*

*B. Soegri noe maparin 10 abonnes, kenging pahla 2 kitab; 15 abonnes, kenging 3 kitab sareng saterasna, noemoetkeun titikelanana bae.*

*Doepi kitab-kitabna nja eta sakoer noe diitjal sareng kenging pesen ka Administratie A.M., sapertos: Minhadj kahidji, kadoea, kitab hikmatna Islam, panoetan agoeng, pahlawan Islam sareng noe sanesna.*

*Enggal, enggal, tjoemponan sakedahna.*

*Hormat pangabaktosna,*

*Directie A. M.*

Nja kitoe deui ngaroengoekeunana at. ngahaminanana sami bae pada diharamkeun.

Oepami aja noe naroskeun: „Koemaha lamoen ngoepat noe geus poho² deui atjan noe dioepatna ge, djeung dina ingetna teu bisa menta dihampoera ka eta noe dioepat?"

Nja njoehoenkeun bae dihampoera ka Alloh, moedah-moedahan diidjabah, noemoetkeun ieu hadits:

إِذَا ذَكَرَ أَحَدُكُمْ أَخَاهُ الْمُسْلِمَ بِالسُّوْءِ

فَلْيَسْتَغْفِرِ اللهَ تَعَالَى فَإِنَّهُ كَفَّارَتُهُ

Maksadna: „Dimana saoerang ti antara maraneh ngomongkeun kagorengan doeloerna (Moeslim), boeroe² menta dihampoera ka Alloh (istigfar), sabab kitoe teh kiparatna."

Aja deui hadits anoe kieu oegelna:

الْغِيبَةُ لَهَا لِذَّةٌ فِى الدُّنْيَا وَفِى الْاٰخِرَةِ تُورِدُ

صَاحِبَهَا النَّارَ

„Ari ngoepat teh kangeunahan di doenja, tapi di acheratna ngoentjloengkeun noe migawena ka djero seuneu naraka."

Wassalam,

D. Dj.




(Samboengan A.M. no. 26).

### NJIEUN KADAHARAN KEUR AHLI MAJJIT.

Dina A.M. anoe medal kamari, geus dipedar warnaning kawadjiban oerang dina moelasara majjit. Malah geus dibahas roepa² pasoenatanana oge.

Djaba ti ieu aja deui pasoenatan pikeun ahlina majjit. Dimana tatangga oerang kapapatenan, soenat ka oerang mangnjieunkeun kadaharan pikeun dahareun ahli-ahlina majjit noe keur narandangan katoenggaraan. Malah lamoen katinggalna koerang poeroen barang daharna, perloe koe oerang satengah dipaksa.

Dawoehan Rosoeloelloh s.a.w.:

إِصْنَعُوا لِآلِ جَعْفَرٍ طَعَامًا

Soendana: Koedoe dipangnjarieukeun kadaharan ahli-ahlina ki Dja'par. (Sohabat anoe poepoes waktoe eta Qr.)

Ieu hadis netelakeun henteu saena balaketjrakan, anoe ngaroesiakeun ka anoe kapapatenan.

### ZARAH KA KOEBOERAN.

Demi zarah ka koeboeran teh hoekoemna soenat, tapi ka lalaki woengkoel. Ari awewe mah makroeh, malah bisa djatoh kana haram lamoen teu bisa ngaraksa tina paharaman, kajaning paamprok djeung lain mahrom atawa teu kalawan widi anoe djadi salaki djst. Iwal zarah ka padjaratan Rosoeloelloh di Madinah atawa ka para ambia wassolihin tetep soenatna ka sarerea.

Henteu koerang² faedahna zarah ka koeboeran, lamoen lempeng mah hate oerang.

Kaoenggel dina kitab Tanwiroel qoeloeb katja 214:

تُسَنُّ زِيَارَةُ قُبُورِ الْمُسْلِمِينَ لِلرِّجَالِ لِأَجْلِ

تَذَكُّرِ الْمَوْتِ وَإِصْلَاحِ فَسَادِ الْقَلْبِ

وَنَفْعِ الْمَيِّتِ بِمَا يُتْلَى عِنْدَهُ مِنَ الْقُرْآنِ

Soendana kira²: Soenat zarah ka koeboeran para Moeslimin, sangkan inget kana maot, djeung sangkan ngalempengkeun kana mentjogna hate. Deui soepaja mere manfaat ka majjit, koe matja ajat² Qoerän.

## SAKOLA OELIN.

(Fröbel-onderwijs)

Koe perantawisan ieu serat kabar ngahatoerkeun pinten² noehoen ka Djrg. ALKA istri, sarehna parantos miwoelang poen anak, Koerniasih Bratamihardja, di boemina dina salebet ± 5 sasih, kalajan hasil anoe teu kinten matak soegemana. Dina salebet waktos anoe sakitoe sakedapna teh, sanes bae seueur katiasana dina goembar-gambar sareng njieunan tjotjoöan tina kertas, namoeng ngomong basa Walandana dina tjatjampoeran sareng babatoeran moeridna (sapalih poetra² Walanda) parantos djalan pisan, henteu raga-rogo.

Moega² hasil noe sakitoe saena teh kanggo saterasna, sareng maroerangkalih noe sanes noe joeswana antawis 4 sareng 6 taoen pada sami tiasa nampi piwoeroek noe sakitoe saena.

Talangäkar Juli 1939.

K. Bratamihardja.

Dawoehan Rosoeloelloh s.a.w.:

كُنْتُ نَهَيْتُكُمْ عَنْ زِيَارَةِ الْقُبُورِ

فَزُورُوهَا

Soendana: Asalna mah kaoela teh njaram ka arandjeun zarah ka koeboeran-koeboeran, ajeuna mah prak bae zararah ka koeboeran² teh.

Dawoehanana deui:

إِطَّلِعْ فِى الْقُبُورِ وَاعْتَبِرْ بِالنُّشُورِ

Soendana: Teuteup koe maneh koeboeran, oge koedoe ngalap tjonto koe hoedang ti koeboeran.

Tegesna dina zarah ka koeboeran teh, koedoe bari ngalenjepan koeboeran naon? Saha anoe baris dikoeboer teh? Koemaha kaajaan oerang djaga dina nalika hoedang ti koeboer? Naon noe baris ngabela ka oerang, lian ti amal anoe saleh?

مَاذَا تَقُولُ إِذَا اجْتَمَعْنَا فِى غَدٍ

يَوْمَ الزِّحَامِ لَدَى الْإِمَامِ الْعَادِلِ

Naon pitjaritaeun oerang dina poë isoek (di jaomal qijamat) waktoe pasesedek pajoeneun Radja Anoe Adil.

(Samboengeun).

M. S. (القروى)




Aboeja !

Teu kalis anjar ditampik, lisan teu kenging dipondah, keukeuh ngadjak soe-molondo, seba roeroeba ka Boeja, roepi kawih tjampareuang, da teu toekoeh moeroe lagoe, ngan soegan matak manfaat.

Lieuk leuweung lieuk leuweung,
da lemboer di pagoenoengan,
euleuh keueung euleuh keueung,
dikoeboer bakal njorangan.
Soerili oelin djeung badjing,
digebah bet ngarenjohan,
mangkaning hadis geus djangdji,
oerang bakal ditakonan.
Lakoe loetoeng teu toemamoe,
rikat loentjat siga adjag,
moen oerang teu boga elmoe,
taja peta bisa djawab.
Mandah loetoeng bangoen masgoel,
panonna boeboerinjajan,
paingan pidawoeh Rosoel,
njiar elmoe sing enjaan.
Manoek reang disarada,
soeal djawab djeung batoerna,
moen oerang teu bisa njabda,
moal boa baloekarna.
Ngarangkadak kadakana,
namprak lir aja noe melak,
naraka djadi tjadangna,
moal bisa moengkir nolak.
Kokotak hajam kasintoe,
ditembalan koe tjangehgar,
noe matak oerang teh koedoe,
djadi langgan soerat kabar.
Oentjoeing lakoena timoe,
noendjoek ngaran koe sorana,
Al-Moe'min lawangna elmoe,
toedoeh djalan noe oetama.
Manoek doedoet ngan sorangan,
boeboeaj mangkak kembangna,
moen boetoeh elmoe borangan,
Aboeja memang goedangna.

Sakieu pioendjoek intjoe, moega koe Boeja katampi, bari teu hilap paneda, wireh salira kagaris, sing oelah aja matakna, ka intjoe anoe tjilimit.

Anak Goenoeng Rosa.

***

Noennnn . . . . intjoeoe! ieu, Aboeja aki si Eloe teh, keur mamajoe pipir hawoe, ngagajoeh noe moeroe - m:e:oe, anak intjoe noe djaraloe, djingdjing bawa keur Aboeja. Rek naon si Eloe teh tjelak-tjeloek ?

Hiap baeu, hiap baeu, koe Aboeja didagoan, Aboej mani tjangkeul beuheung, nempoan intjoe rek datang.

Ari ka sagoeloengna intjoe, Aboeja mah: kaso pondok kaso pandjang, kaso ngarojom ka djalan; sono mondok, sono ngandjang, sono paamprok di djalan. Kahilirkeun kagirangkeun, karinget mapaj tjalana, kalilirkeun kagoendamkeun, nginget-nginget lanang fana. Asa kagoentoeran madoe, kaoeroegan menjan bodas, ari boga intjoe djaloe, lalanang anoe binekas. Bener agoes bener Eloe, nja kitoe ari pahlawan, koedoe djoedjoer koedoe djoetjoeng, njiar ilmoe keur ageman. Ngadjoel tjaoe make tangga, kajakas mapaj basisir, intjoe Aboej noe boedjangga, tangkas pisan sindir sampir.

Espres Bandoeng Soerabaja, ngaberoeng reureuh di Maos, neda paraloen Aboeja, bingoeng-pageuh koe roemaos.

Koeja loempoeh dikorangan, diteundeun di saoeng toenggal, Aboeja poegoeh borangan, deudeupeun koe intjoe doegal. Toenggoel soeroed tjatang semplak, sieuneun dipatjok gagak, toengkoel djamedoed andeplak, teuneung sapedah dipagak.

Montong keuheul montong seueul, Aboeja melang di djalan, bisi dipeupeuh diteunggeul, koe djalma noe barangasan.

Heug intjoe pinoeh pinoendjoel, binekas rea kabisa, deudeuh temen intjoe Aboej, nekanan panghina basa.

Kitoe sababna teh Agoes, lain Aboeja borangan, intjoe sina loeloes bangloes, oelah narima serangan.

Eloe masing djongdjon bontos, ngasoeh kakasih Al-Moe'min, pangasih hamo molodos, ti Goesti Robboel'alamin.

Amin - amin - amin.

# Kadjadian² di mantja nagara.

**Katerangan Chamberlain.**

Koe lantaran soal Danzig djadi haneut deui sarta dina soerat² kabar Inggris, Polen sapihak djeung Djerman ti sapihak sili kiritik noe pararedes, loeloegoe pamarentah Inggris nja eta Neville Chamberlain geus njieun katerangan di hareupeun Bale Rahajat tina eta perkara noe soelit.

Andjeunna ngangken jen rahajat kota Danzig meh samasakali bangsa Djerman, ngan bae karahardjaanana tergantoeng ka nagara Polen. Djaba ti eta, Danzig teh katjida penting keur Polen tina djihat padagangan djeung kabalatantaraan; koe lantaran kitoe, djadi oepama Danzig ditjekel koe nagara sedjen Polen gampang diblokkade koe eta nagara.

Demi tina perkara paparentahanana, teu bisa djadi rahajat digentjet sabab noe djadi pamarentah teh bangsa Djerman woengkoel make kontroleu Polen djeung Beungkeutan Bangsa (Volkenbond) Koe lantaran kitoe kadoedoekanana dj. soesoenanana pamarentah geus teu koedoe dirobah-robah deui (djadi teu meunang diansloes koe Djerman). Mimitina ieu kota Danzig djadi soal saenggeus Djerman menta ka Polen soepaja Danzig diansloes, ngan Polen teu daekkeun koe lantaran sieuneun aja boentoetna saperti Tsjecho-Slowaki djeung noe sedjen².

Ti dinja toeloej Chamberlain nerangkeun jen tangtoengan Polen ka Djerman teh henteu diasoer-asoer koe Inggris tapi Inggris mah — saoerna — mere garansi ka Polen teh saenggeus Polen ngarasa kaantjam koe Djerman.

Saenggeus kitoe toeloej andjeunna nerangkeun jen ieu perkara bisa djadi beres koe djalan babadamian, teu koedoe djalan perang. Ngan dimana Djerman maksa koe kakerasan, Inggris dj. Polen moal antapara deui bakal njoemponan kadjangdjianana noeloengan Polen. Masing lamoen Polen noe ti heula ngamimitianana, koe lantaran ngarasa kaantjam koe ajana tatahar di kota Danzig, Inggris bakal ngabantoe.

Sakitoe ringkesna pidato Chamberlain teh noe ditampa koe hadirin kalawan goembira djeung soerak. Nja kitoe deui koe soerat² kabar di Inggris Prantjis dj. Polen eta katerangan teh dihaminan pisan. Pendekna mah ajeuna geus beunang ditangtoekeun jen Inggris c. s. bakal noeloeng ka Polen dimana ieu nagara diroeroeg koe Djerman.

Saajeuna oedara di Eropa rada leler deui malah gegeden di Djerman mah ajeuna teh arangkat ti Berlijn ka sapaniisan-paniisanana di goenoeng².

**Kaajaan Eropa.**

Bieu di loehoer geus ditjaritakeun jen oedara Eropa oemoemna, Danzig hoesoesna geus leler deui. Kaajaan kitoe teh asa beuki rada longsong saenggeus njebar bedja magar Djerman bakal ngasongkeun oesoel ka Polen tina soal Danzig koe djalan babadamian. Ngan eta bedja teu atjan aja noe njidikkeun bisa djadi eta teh bedja njiliwoeri bae.

Dina eta „oesoel" teh tjenah Djerman menta soepaja kota Danzig kontroleuna ditjekel koe Djerman djeung Polen, sarta Djerman noe panggedena boga kawasa, tapi a. Polen koedoe kaloear tina „Benteng Democratie" anoe Inggris c.s.; b. Djerman djeung Polen koedoe njieun perdjangdjian anjar; c ngadjoealan kadaharan koe Polen ka Djerman koedoe dimimitian deui; d. di kota Merdeka nja eta Danzig teu meunang diaajaan balatantara, kontroleu, beungkeutan bangsa² koedoe dileungitkeun.

Tina perkara babadamian antara Inggris Prantjis di sapihak djeung Roeslan di lain pihak; nepi ka ajeuna teu atjan aja keneh boeahna. Telegram² tina eta oeroesan ngan ngabedjakeun jen masih keneh aja pasal² noe teu at'an rempoeg atawa oesoel Inggris c.s. Roeslan teu

## „Raksa Mitra Poetra"

Pangoeroes ieu roemah pertoeloengan ngaraos kaperloeanana kanggo ngemoetan ka sadajana para dermawan, jen ieu badan teh salamina perjogi nampi hadiah pikeun waragad malihara anoe rara masakat.

Soemangga diantos!

Kalajan asmana Pangoeroes,
Wira Sendjaja
Voorzitter.

bisa akoer koe lantaran koerang ieu atawa koerang itoe. Oepama ditilik-tilik mah noe ngasong-ngasongkeun oesoel teh ngan ti sapihak bae nja eta Inggris da ari Roeslan mah ngan noedoeh² bae; dimana aja kakoeranganana keneh atoeh dirobah deui, kitoe djeung kitoe bae. Kamari ieu aja bedja magar loeloegoe oeroesan loear nagara Inggris nja eta Lord Halifax rek angkat koe andjeun ka Roeslan koe lantaran bababamian masih ngomblen bae geus aja kana doea boelan satengahna leuwih.

**Asia-Wetan.**

Peperangan Djepang - Tiongkok nepi ka ajeuna geus aja kana doea taoenna (7 Juli 1937 - 7 Juli 1939). Noeroetkeun bedja² dina s.s.k. beubeunangan Djepang dina doea taoen teh aja kana sapertiloena nagara Tiongkok, ngan bae korban noe dipakena katjida lobana sarta teu narimbangan kana beubeunangan. Sabaraha ratoes riboe djiwa bangsa Djepang noe euweuh, sarta kaekonomian djeung oeroesan doeitna Djepang lain loemajan kadjembolna. Oepama noeroetkeun madjallah² mah perdagangan Djepang dj. nagara loear lamoen dibandingkeun dj. taoen toekang² moendoer. Demi tjek s. k. Inggris mah tjita² Djepang kadjadianana mah sabalikna, kahajangna hajang ngadjadjah Tiongkok noe petjah, tapi ajeuna Tiongkok djadi ngahidji dibawah pimpinan djendralna, Siang Kaisjek.

Oepama oerang leukeun noetoerkeun eta peperangan katjiri jen kawanina dj. kasabaranana, sarta pihawatireunana bangsa Tionghoa noe lain loemajan. Dina kawanina katjida poedjieunana tjatjakan lamoen dor bedil toeloej ngalatjir mah meureun Tiongkok teh geus lila deui didjadjahna koe Djepang. Moega-moega bae eta peperangan sing geura beubeungan, koe lantaran geus sabaraha ratoes riboena atawa malioenna djelema noe pegat pati kalawan teu toea teu dosa! Demi tjek pihak Djepang mah eta peperangan teh sakoerang-koerangna bakal doea at. tiloe taoen deui.

Tina perkara soal blokkade, Djepang masih djongdjon bae ngadjalankeunana, ngan bae harepan kana didjalankeunana babadamian tina eta oeroesan soelit gede oge. Perasaan anti Inggris beuki njaksrak bae boh di Djepang atawa di Tiongkok bagian noe geus didjabel koe Dai Nippon.

MORAWI.




## Lamoen babar.

Noeroetkeun bedja noe oepisil ti Bogor — tjek Pamandangan — dimana Maha poetri Juliana medalkeun poetra atawa poetri sarta diwawarkeunana kalawan oepisil samemeh poekoel 10 peuting, dina poë isoekna teroes diajakeun pesta raja. Heuleut sapoë kantor² goepernemen, bakal ditoetoep.

Dimana bedja babar oepisil tea diwawarkeun antara poekoel 10 djeung poekoel 12 peuting, isoekna teh ngan diajakeun rioengan bae, demi pestana mah koedoe isoekna deui.

Lamoen bedja pangwawar tea dina malem Saptoe sabada poekoel 10 atawa dina poë Saptoe masing poekoel sabaraha oge, pestana teh koedoe didagokeun kana poë Senenna, sarta kantor² dina poë Salasa koedoe moeka deui.

Panjebaran radio „Nirom" dina waktoena koedoe ngabantoe ngirim²-keun eta bedja.

Kapala-kapala garedja oge dipenta pitoeloengna soepaja miloe ngajakeun kaagoengan di garedjana.

—o—

## Bobotoh Islam.

Djago Wiwoho anoe djadi wawakilna kaom Moeslimin di Volksraad, dina pamandangan oemoem poë katiloe geus kagiliran boeka bitjara, sarta medar tina perkara ganggoean djeung perhinaan ti golongan agama lian, anoe nepi ka ajeuna teu atjan aja pisan panangtajoengan ti pamarentah, geusan ngahoekoem anoe boga taladjak saroepa kitoe.

Lakoening noe saroepa kitoe teh, lain bae ngaganggoe kaamanan, tapi oge matak ngagedekeun sili tjoeriga, nepi ka perhoeboengan poelitik nagara oge beuki renggang.

Koe sabab eta djago Wiwoho ngadesek ka pamarentah agoeng, soepaja dina strafwetboek diajaan hidji artikel pikeun ngadjiret kaom anoe ngahina djeung ngaganggoe kaom noe ngagem agama lian.

Ieu panoehoen katjida katimbang adilna, pikeun ngadjaga anoe gede teuing tanagana, nepi ka si kaom lemah bisa ajem tengtrem sadjeroning goemoestina ka Maha Soetji.

—o—

## Pamarentahan Walanda.

Nepi ka ajeuna ti sabarang pamarentah Colijn boebaran teu atjan aja keneh ganti sangkilang oedara politiek di Eropa keur kiroeh. Dina A. M. noe kamari geus diwawarkeun jen Dr. H. Colijn teu sanggoepeun njieun deui pamarentah anjar; koe lantaran eta nja Radja Wilhelmina miwarangan noe sedjen ngadamel pamarentah anjar.

Noe dipapantjenan teh nja eta Mr. Dr. D. A. P. N. Koolen, anggota Bale Staten (badan noe sok ngadpis tina roepa² perkara noe patali djeung paparentahan). Ieu gegeden geus ngadamel roepa-roepa babadamian djeung gegeden atawa loeloegoe parte noe ternama, di antarana oeroet toean besar Indonesia nja eta Mr. D. Fock djeung Mr. Dr. L. N. Deckers loeloegoe kaom Katolik.

Roepa² bedja dina s. k. noedoehkeun jen tangtoengan kaom Katolik tina soal ngabasmi panganggoeran teu robah-robah angger bae tjara noe enggeus (nja tina ieu perkara noe matak ngabaroentakkeun pamarentahan tea oge).

Saenggeus aja kana saminggoena njieun babadamian Dr. Koolen geus ngadeuheus ka Radja Wilhelmina, sarta njarioskeun jen andjeunna teu sanggoep ngabangoen paparentahan anjar. Noë dipapantjenan kana njieun deui pamarentah, balik deui ka asal nja eta Dr. H. Colijn. Ari koe kitoe tea mah sarerea oge geus ngangken jen Dr. Colijn teh hidji gegeden noe katjida pinterna djeung bisana ngamoedi kapal paparentahan. Kapan katelahna oge „De Sterke Man" hartina „Djelema Koeat". Koemaha pibaloekareunana tatjan bisa ditangtoekeun, ngan geus tangtoe bakal njanghareupan soal noe soelit.

(Morawi).

—o—

## Bale Rahajat.

Bale Rahajat Indonesia noe anjar, koempoelanana geus aja kana saboelanna. Dina mimiti boelan Juli geus bidjil afdelingsverslag nja eta perslah beubeunangan koempoelan toetoep dina djero saboelan tea ngabadamikeun bahroeteng 1940. Saenggeus eta verslag di-ka pamarentahkeun, toeloej pamarentah ngadjawab kana pamandangan² noe aja dina afdelingsverslag tea, noe sok dingaranan „memorie van antwoord".

Popoëan satampana eta memorie van antwoord tea, Bale Rahajat kakarek ngajakeun koempoelan boeka (openbaar). Noe ditjaritakeun mimitina pamandangan oemoem (ti pihak anggota doea kali ti pamarentah pikeun mere katerangan doea kali) toeloej bahroeteng sadepartemen², saenggeus kitoe kakarek si bahroeteng teh disetem naha panoedjoe atawa henteu. Biasana dina boelan rek noetoepkeun nja eta September osok raboel moesa-mosi ti anggotana tegesna ngasongkeun pamenta tina roepa² perkara.

Ti mimiti minggoe noe kaliwat Bale Rahajat geus ngamimitian ngajakeun pemandangan oemoem. Dina eta koempoelan loba soeara noe nerangkeun jen padjeg-padjeg beurat teuing keur rahajat. Aja deui noe menta soepaja nagara Walanda njombo² balandjana Indonesia. Di antara noe menta kitoe djrg. Soetardjo.

leu djago B. B. njoehoenkeun ka pamarentah soepaja nagri Walanda mere oenggal taoen f 25 malioen eukeur ngoeroes kahardjaan rahajat Indonesia. Koemaha kokotakna djago Islam djrg. Wiwoho Poerbohadidjojo tingali dina bagian sanes dina ieu rohangan „Gado² Pers".

Tjara taoen noe geus kaliwat fraksie Nasional dina pemandangan oemoemna ngagoenakeun basa Indonesia (Malajoe). Loeloegoena eta fraktie ngadesek ka pamarentah jen bangsa Indonesia tina roepa² perkara henteu disaroeakeun kadoedoekanana djeung bangsa noe sedjen noe aja di Indonesia babakoena bangsa Eropa.

Di dieu pantes ditjaritakeun jen di kalangan nasionalis aja pepetjahan. Baheula mah sakoer nasionalis ngahidji ngabangoen fraksie nasional, tapi taoen ajeuna mah golongan nasionalis teh aja doea. Ieu kadjadian katjida handjakalna pisan koe lantaran lamoen aja doea golongan mah indrukna ka loear teu pati hade. Eta doea golongan teh nja eta: a. fraksie Nasional di antarana: djrg.² Thamrin, Moehtar, Oto Iskandar di Nata, Soekardjo Wirjopranoto, Soeroso djeung Lapian, djadi genep oerang. Demi golongan noe kadoea nja eta Golongan Nasional Indonesia, di antarana: djrg.² A. F. G. M. Soangkoepon, Mr. Yamin, Abdoel Rasjid djeung Mr. Tadjoedin Noor, djadi opat oerang.

Tapi eta doea golongan noe kaseboet di loehoer bakal digawe babarengan.

(Morawi).

---

## Openbare Congres „Perserikatan 'Oelama Indonesia" di Tegal.

(Samboengan A. M. no. 26).

### DOENIA TERANG TJOEATJA SETELAH GELAP.

Agenda ini diterangkan oleh Toean H. Aminoeddin Hamzah dengan pandjang lebar. Moela-moela spr. terangkan bahwa soedah mendjadi kebiasaan menoesia ingin mengetahoei apa² jang ada pada sekelilingnja, meskipoen terdjadinja telah berabad-abad, karena soepaja mendjadi tjermin baginja oentoek zaman mendatang. Pada sebeloem Islam lahir memantjarkan tjahjanja, bangsa² jang mempoenjai kesopanan zaman poerbakala, djatoehlah kedalam tangan Rome, seperti Griek dan Mesir. Bangsa Rome Barat djatoeh poela ketangan bangsa Vendal pada th. 455 dan banjak² lagi bangsa jang beralih kekoeasaan kelain bangsa. Adapoen keradjaan Persië, lebih rendah lagi dari pada Rome, sedang mereka itoe pengikoet agama Zaratoestra. Melihat ini boekan doenia Arab sadja jang gelap goelita, tetapi seloeroeh doenia.

Hal mana hanja didalam seperempat abad sadja Islam membawa kesopanan jang sempoerna, jang sampai kepada poentjak setinggi-tingginja. Islam dapat mengeloearkan oelama² dan pedjangga² jang haroem baoenja. Halnja demikian diakoei poela oleh mereka orang Barat sendiri.

Islam sebagai pemboeka pintoe pengetahoean - pengetahoean kemadjoean, diakoei djoega oleh poedjangga Barat seperti Proff. Draper Goeroe besar di Washington, bahwa dari agama ini terdapat ilmoe astronomy, chemestry, algebra, . . . enz. Poedjangga dahoeloe telah dikenal seperti Ibn Sina, Djabir pendapat ilmoe algebra, Aboebakar Ar-Razy, dll. lagi. Kalau kita perhatikan peradaban Europa sekaran, hanja berdasarkan materieel belaka. Njatalah bahwa kesopanan itoe ta' dapat membawa kesedjahteraan. Kita bisa saksikan kedjadian² sekarang ini.

Kembali kita ketanah air kita Indonesia, oemoemnja Oemmat Islam keadaannja ada didalam kemoendoeran. Djika kita akan menoedjoe kemadjoean, hendaknja didasarkan segala gerak dan langkah kepada Islam, dan achirnja akan sampai ke Islam Raja.

(Akan disamboeng).

---